ViKIPEDIYA

# Nepal tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Nepal tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | नेपाली भाषा |
| **Mamlakatlar** | Nepal<br>Hindiston |
| **Rasmiylik holati** | Nepal |

**Nepal tili**, nepaliy, nay pali, gorkhaliy, kxaskura — hind-yevropa tillari oilasining hind-oriy tillari guruhiga mansub, asosan, Nepal Qirolligida, qisman Xindi-ston shimoli va Butanda tarqalgan til. Soʻzlashuvchilarning umumiy miqsori 10 mln. kishidan ortiqroqdir. Tuzilishi jihatidan hindiy va sharqiy hind-oriy tillari (Mas, bengal tili) oʻrtasidadir. Dialektal tomondan markaziy (Katmandu vodiysi), gʻarbiy, sharqiy va togʻ etaklari lah-jalariga boʻlinadi. Ogʻzaki tilga qoʻshni tibet-birma tillari, xususan, nevari tili sezilarli taʼsir kursatgan. Adabiy tili Katmandu shevasi asosida shakllanmoqda, shu sababli yozma nutqda ogʻzaki til unsurlari koʻplab uchraydi. Nepal tilidagi hozirgi adabiyot 19-asrdan yaratila boshlagan; amalda devanagari yozuvidan foydalaniladi.[1]

## Manbalar


1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Nepal_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*